## TSAMBA YOKUTAŊGA YAMOSI INOƊAIDZWA KUTI

# GENISISI

1 Pakutaŋga Mŋari wakasika
ɗeŋga nenyika. 2 Nenyika iŋga
isina muemo, isina ciro; neciɗima
caia paɗera pehope yemvura: no-
Mŋeya waMŋari wakavamira pa-
ɗera pehope yemvura. 3 Mŋari
wakati, Ŋgakuapo kujeka: noku-
jeka kwakaapo. 4 NaMŋari waka-
ona kuti kujeka iŋga kwakanaka:
naMŋari wakaparadzanisa kujeka
kubva muciɗima. 5 Mŋari waka-
ɗudza kujeka kuti, Masikati, naye
wakaɗudza ciɗima kuti, Usiku.
Kwakaapo maɗeikoni nemaŋgwa-
nani ȥakaita zuʋa rokutaŋga.

6 Mŋari wakati, Ŋgakuapo mu-
kana pakati pemvura, ŋgaupara-
dzanise mvura nemvura. 7 Na-
Mŋari wakaita mukana, akapara-
dzanisa mvura yaia pashi pomu-
kana kubva kune mvura iyo yaia
paɗera pomukana: ȥakaitika ku-
ɗaro. 8 NaMŋari wakaɗudza mu-
kana kuti, Ɗeŋga. Kwakaapo ma-
ɗeikoni nemaŋgwanani ȥakaita
zuva reciiri.

9 Mŋari wakati, Mvura iri pashi
peɗeŋga ŋgaiuŋganidzwe kundau
imŋe, nenyika yakaoma ŋgaioneke:
ȥakaitika kuɗaro. 10 NaMŋari
wakaɗudza mavu akaoma kuti,
Inyika; nokuuŋganidzwa kwemvu-
ra, wakaɗudza kuti, Ruandhle:
naMŋari wakaona kuti iŋga ȥaka-
naka. 11 Mŋari wakati, Nyika
ŋgaimere mŋenje, nemiriwo ino-
ɓereka mbeu, nemiti yemicero
inoɓereka micero, kuteererana
ŋgembeu dzayo, iyo tsaŋgu dzayo
dziri mukati mŋayo, paɗera pe-
nyika: ȥakaitika kuɗaro. 12 Ne-
nyika yakamera mŋenje, nemiriwo
inoɓereka mbeu ŋgokuteererana
ŋgembeu dzayo, nemiti inoɓereka
micero, tsaŋgu dzayo dziri mukati
mŋayo, kuteererana ŋgembeu dza-
yo: naMŋari wakaona kuti iŋga
ȥakanaka. 13 Kwakaapo maɗei-
koni nemaŋgwanani ȥakaita zuʋa
recitatu.

14 Mŋari wakati, Ŋgakuapo
ȥijekiso mumukana weɗeŋga, kuti
ȥiparadzanise masikati nousiku;
ŋgaȥiite ȥioniso, ȥeŋguʋa, neȥema-
zuʋa, neȥemakore: 15 Ȥe, ŋga-
ȥiite ȥokujekisa mumukana weɗe-
ŋga kuti ȥijekise paɗera penyika:
ȥakaitika kuɗaro. 16 NaMŋari
wakaita ȥijekiso ȥiiri ȥakakura;
cijekiso cikuru cinotoŋga masikati,
necijekiso cakatsoŋga cinotoŋga
usiku: wakaitaȥe nyeredzi.
17 Mŋari wakaȥiisa mumukana
wedeŋga, kuti ȥijekise paɗera pe-
nyika. 18 Ȥe, kuti ȥitoŋge paɗera
pemasikati nousiku, kuti ȥipara-
dzanise kujeka kubva kune ciɗima:
naMŋari wakaona kuti iŋga ȥaka-
naka. 19 Kwakaapo maɗeikoni
nemaŋgwanani ȥakaita zuʋa reci-
roŋgomuna.

20 NaMŋari wakati, Mvura
ŋgaiɓuɗise ŋgokuwanzisa ȥisikwa
ȥinoɦamba ȥinopona, neshiri ŋga-
dziɓururuke paɗera penyika mu-
mukana womuɗeŋga. 21 Na-
Mŋari wakasika minyame mikuru,
neȥisikwa ȥeshe ȥinopona ȥino-
ɦamba, iȥo ȥakaɓuɗiswa ŋgemvura
ŋgokuwanzwa, ŋgokuteererana

kwembeu dzaɀo; nembeu dzeshe
dzeshiri dzine mapapiro ŋgoku-
teererana kwembeu dzadzo: na-
Mŋari wakaona kuti kwaiŋga kwa-
naka. 22 NaMŋari wakaɀiɗaka-
dzisa, eciti, Ɓerekanai muwande,
muzarise mvura yomuruandhle,
neshiri ŋgadziwanzwe munyika.
23 Kwakaapo maɗeikoni nema-
ŋgwanani ɀakaita zuʋa recishano.
24 NaMŋari wakati, Nyika ŋgai-
ɓuɗise ɀisikwa ɀinopona ŋgoku-
teererana kwembeu dzaɀo, ɀifuyo,
neɀinogweɀa, neɀikara ɀenyika
ŋgokuteererana kwembeu dzaɀo:
kwakaitika kuɗaro. 25 NaMŋari
wakaita ɀikara ɀenyika ŋgoku-
teererana kwembeu dzaɀo, neɀifuyo
ŋgokuteererana kwembeu dzaɀo,
naɀo ɀeshe ɀinotamanda paɗera
pemavu ŋgokuteererana kwembeu
dzaɀo: naMŋari wakaona kuti
kwaiŋga kwakanaka. 26 NaMŋa-
ri wakati, Ŋgatiite munhu ŋgo-
muedzaniso weɗu, ʋatodzane nesu:
ŋgaʋatoŋge paɗera pehoʋe dzomu-
ruandhle, nepaɗera peshiri dzo-
mumŋeya, nepaɗera peɀifuyo, ne-
paɗera penyika yeshe, nepaɗera
peɀiro ɀeshe ɀinogweɀa munyika.
27 NaMŋari wakasika munhu ngo-
muedzaniso wake wemene, ŋgo-
muedzaniso waMŋari wakaʋasika;
wakaʋasika ʋari mŋamuna nomu-
kadzi. 28 Mŋari wakaʋaɗakadzi-
sa; naMŋari wakati kwaʋari, Ɓere-
kanai, muwanzwe, muzarise nyika,
muinyise; mutoŋge paɗera pehoʋe
dzomuruandhle, nepaɗera peshiri
dzomumŋeya, nepeɀiro ɀeshe ɀino-
pona ɀinogweɀa paɗera penyika.
29 Mŋari wakati, Ndakamupa mi-
riwo yeshe inoɓereka tsaŋgu, iri
paɗera pehope yeshe yenyika, ne-
miti yeshe, iyo mukati mŋayo
mune micero ine mbeu inoɓereka
miti; kwomuri inozoita cokudya:
30 Ndakahina miriwo yeshe yaka-
ȿipirika kuita ɀokudya kune ɀikara
ɀeshe ɀenyika, nokushiri dzeshe
dzomumŋeya, nokuɀiro ɀeshe ɀino-
gweɀa paɗera penyika, iɀo ɀeshe
ɀinopona. Ɀakaitika kuɗaro. 31
NaMŋari wakaona ɀeshe ɀaaiŋga
aita, penya, iŋga ɀakanasa
kunaka. Kwakaapo maɗeikoni
nemaŋgwanani ɀakaita zuʋa
recitanhatu.

2 Ɗeŋga nenyika ɀakapedzwa
ŋgokuɗaro, naɀo ɀeshe ɀou-
wandu hwaɀo. 2 Ŋgezuʋa reci-
nomŋe Mŋari wakapedza mu-
shando wake waakaita; naye
wakazorora ŋgezuʋa recinomŋe
kubva kumushando wake weshe
waakaita. 3 Mŋari wakaɗaka-
dzisa zuʋa recinomŋe akaricenesa:
ŋgokuti ŋgeiro zuʋa wakazorora
kuno mushando wake weshe waa-
kasika Mŋari nokuita.
4 Aya ndio maitirwe eɗeŋga
nenyika, apo ɀakasikwa, ŋgezuʋa
raakasika Jehova Mŋari nyika
neɗeŋga. 5 Iŋga kusati kwatoŋgo
apo necisimŋa ceshaŋgo munyika,
nomuriwo naumŋe waiŋga wa-
mera: ŋgokuti Jehova Mŋari iŋga
asati aita kuti mvura inaye paɗera
penyika, paiŋga pasina munhu
wokuti arime mavu. 6 Asi
mhute yakapxititika kubva pa-
nyika, ikanyakatisa paɗera pemavu
eshe. 7 Na Jehova Mŋari waka-
rura munhu ŋgeɓukuta remavu,
akafemera mumiro mŋake femero
rokupona; nomunhu wakaita mŋe-
ya unopona. 8 NaJehova Mŋari
wakasima munda ŋgokumabva-
zuʋa, kweEdeni; naye wakamuisa

apo munhuwo waakarura. 9 No-
kubva mumavu Jehova Mŋari
wakamerisa miti yeshe inoɗaka-
dzisa madziso, neinodyiwa; ȥe
nomuti wokupona waia pakati
pomunda, nomuti wokuzia ȥaka-
shata neȥakanaka. 10 Norwizi
rwakanyuka kubva mumunda we-
Edeni kuɗiridzira munda; noku-
bvomŋo rwakaparadzaniswa kuita
mhararano muroŋgomuna. 11
Zina rorwizi rwokutaŋga runozwi
Pishoni: ndirwo urwo runotende-
nedza nyika yeshe yeHavira, umŋo
muno mukore; 12 Nomukore
weiyo nyika uri wakanaka; kuripo
bedori nemapuwe eberuri. 13 Ne-
zina rorwizi rweciiri runozwi
Gihoni: urwo ndirwo runotende-
nedza nyika yeshe yeKushi. 14
Nezina rorwizi rwecitatu runozwi
Tigrisi: ndirwo urwo runoerera
ŋgemberi kweAsiria. Norwizi
rweciroŋgomuna runozwi Ufrati.
15 Jehova Mŋari wakatora munhu,
akamuisa mumunda weEdeni kuti
aurime nokuuŋgwarira. 16 Na-
Jehova Mŋari wakapaŋga munhu,
eciti, Uŋgadya kumuti weshe wo-
mumunda, kuɗai ŋgeȥounoɗa; 17
Asi usazodya kumuti wokuzia
ȥakanaka neȥakashata: ŋgokuti
ŋgezuʋa rounozodya kwouri, ŋge-
gwinyiso unozofa.

18 NaJehova Mŋari wakati,
Akuzi kunaka kuti munhu agare
ari ega; ndinozomuitira muɗetseri.
19 Kubva kumavu Jehova Mŋari
wakarura ȥikara ȥeshe ȥomu-
shaŋgo, neshiri dzeshe dzomu-
mŋeya, akaȥiunza kuno munhu
kuona kuti unozoȥiɗudza zina
rokutinyi: nezina iro raakaɗudza
munhu kuȥisikwa ȥeshe ȥinopona,
ndiro rakaa zina raco. 20 Nomu-
nhu wakaɗudza mazina eȥifuyo
ȥeshe, nokushiri dzomumŋeya,
nokuȥikara ȥomushaŋgo; asi
kuno munhu akuzi kuoneka
muɗetseri. 21 NaJehova Mŋari
wakaita kuti hope dzemadzikirira
dzigumire munhu, naye wakaata;
akatora rumŋe rwenhii dzake, aka-
namikidza nyama pandau yarwo:
22 Norunhii urwo rwaakatora Je-
hova Mŋari kubva kumŋamuna,
wakaruita mukadzi, akamuunza
kuno mŋamuna. 23 Nomŋamuna
wakati, Ȥino uyu uri goɗo rema-
goɗo aŋgu, nenyama yenyama
yaŋgu: unozoɗudzwa kuti, Muka-
dzi, ŋgokuti wakabviswa kuno
mŋamuna. 24 Ŋgeiyi ndaa
munhu unozosia ɓaɓa ake namai,
unozonamatira kumukadzi wake;
naaʋo ʋairi ʋanozoita nyama
imŋeyo. 25 Naʋo ʋeshe ʋaia ʋari
mititinini, mŋamuna nomukadzi
wake, aʋazi kutʂeruka.

3 Ȥino nyoka yaipinda ŋgouri-
mbgi kune ȥikara ȥimŋeni
ȥomushaŋgo, ȥaakaita Jehova
Mŋari. Nayo yakati kuno mu-
kadzi, Ŋgegwinyiso Mŋari waka-
ronza here kuti musazodya kumuti
nokuti ŋgouri womumunda? 2
Nomukadzi wakati kune nyoka,
Tiŋgadya kumicero yemiti yomu-
munda: 3 Asi kumicero yomuti
uwo uri pakati pomunda, Mŋari
wakati, Amuzoidyi, ȥe, amuzoi-
gwami, kuti musazofa. 4 Nyoka
yakati kuno mukadzi, Ŋgegwinyiso
amuzofi: 5 Ŋgokuti Mŋari unozia
kuti ŋgezuʋa romunozoidya, ma-
dziso enyu anozopembenudzwa,
nemŋi munozoɗai ndiMŋari, mŋe-
cizia ȥakanaka neȥakashata. 6
Naapo mukadzi wakaona kuti muti

unodyiwa nokuti waiɗakadzisa
madziso, nokuti muti waia weciɗi-
kana kuti munhu aŋgwariswe,
wakatora micero yawo, wakaidya;
akahinaȥe mŋamuna wake, waia
naye, nayewo wakadya. 7 Nema-
dziso aʋo ʋeshe akapembenudzwa,
ʋakazia kuti ʋaia mititinini; ʋaka-
sonera mashakani omuonde pa-
mŋepo, ʋakadziitira ȥokusimira.
8 Naʋo ʋakazwa izwi raJehova
Mŋari ecihamba mumunda ŋgo-
mukuwo wezuʋa ropipirira: no-
munhu nomukadzi wake ʋaka-
hwara pakati pemiti yomumunda,
kubva mukuapo kwaJehova Mŋari.
9 NaJehova Mŋari wakaɗaidza
munhu, akati kwaari, Uri pari?
10 Naye wakati, Ndazwa izwi rako
ndiri mumunda, neni ndatya, ŋgo-
kuti ndaiŋga ndiri mutitinini;
ndadzihwarisa. 11 Naye wakati,
Ndiani wakuronzera kuti waiŋga
uri mutitinini? Wadya here ku-
muti wendakakupaŋga ndiwo,
kuti, Usazodya? 12 Nomunhu
wakati, Mukadzi wowakahina kuti
agare neni ndiye wandipa micero
yomuti, neni ndaidya. 13 Na-
Jehova Mŋari wakati kuno muka-
dzi, Cinyini ici cowaita? Nomu-
kadzi wakati, Nyoka yandiceŋge-
dzera, neni ndadya. 14 Jehova
Mŋari wakati kune nyoka, Ŋgokuti
waita ici, unotukwa kupinda ȥifuyo
ȥeshe, nokupinda ȥikara ȥeshe
ȥomushaŋgo; unozogweȥa ŋge-
ndani yako, newe unozodya ɓukuta
mazuʋa eshe okupona kwako:
15 Neni ndinozoisa ugaa pakati
pako nomukadzi, nepakati pemi-
ɓarirwana yako nemiɓarirwana
yake: miɓarirwana yake inozore-
madza soro rako, newe unozo-
remadza cisisinho cake. 16
Nokumukadzi wakati, Ndinozo-
wanza kakurutu kurwadziwa
kwako mukua noukosha; muku-
rwadziwa unozoɓereka ʋana;
nokuɗisisa kwako kunozoa ku-
mŋamuna wako, naye unozo-
toŋga paɗera pako. 17 Nokuna
Adamu wakati, Ŋgokuti wapu-
rutana izwi romukadzi wako,
ukadya kumuti wendakakupaŋga
ndiwo, ndeciti, Usazoudya: mavu
atukwa ŋgendaa yako; unozodya
ȥinobva kwaari ŋgokushanda ma-
zuʋa eshe okupona kwako; 18
Ȥe, anozokumerisira minzwa
nehwahwashi; newe unozodya
miriwo yomushaŋgo; 19 Ŋgezia
rehope yako unozodya kudya, ku-
metsa uhwirire kumavu; ŋgokuti
wakabviswa kwaari; ŋgokuti uri
bukuta, newe unozohwirira kuita
bukuta. 20 Nomunhu wakaɗudza
zina romukadzi wake kuti Eva;
ŋgokuti iye waia mai waaʋo ʋeshe
ʋanopona. 21 NaJehova Mŋari
wakaitira Adamu nomukadzi wake
mabaci ematoo, akaʋapfekesa.

22 NaJehova Mŋari wakati,
Penya, munhu waɗai ŋgoumŋe
weɗu, kuzia ȥakanaka neȥaka-
shata; naȥino kuti asazotamba-
nudza nyara yake, atoreȥe kumi-
cero yomuti wokupona, adye, apone
mhera narini: 23 Ndiȥo Jehova
Mŋari wakamuɓuɗisa kubva mu-
munda weEdeni, kuti arime mavu
aakabviswemŋo. 24 Ndiȥo waka-
mudziŋga munhu, akaisa ŋgoku-
mabvazuʋa kwomunda weEdeni
Makerubi, neshoti inoʋaima ya-
kaita cidzuŋgurukwa kumarupande
eshe, kuŋgwarira njira yomuti
wokupona.

THE BIBLE SOCIETY IN RHODESIA